DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7632135 Pages: 418-424




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# TA'LIM SIFATINI OSHIRISHDA BO'LAJAK PEDAGOGLARDA KASBIY SIFATLARNI SHAKLLANTIRISHNING AHAMIYATI

***Boburjon O'lmasxanov***
*Toshkent xalqaro moliya instituti talabasi*
***Xurshida Badritdinova***
*Toshkent amaliy fanlar universiteti talabasi*

***Munavvar Isakdjanova***
*Namangan shahar 53-umumiy o'rta ta'lim maktabi o'qituvchisi*
***e-mail:*** batridinovasayyora@gmail.com

**Kalit so`zlar:** potensial, sub'yekt, kasbiy, identifikatsiya, moyillik, layoqat, verbal, noverbal, pedagogik-psixologik.

.

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada bo'lajak pedagoglarda kasbiy sifatlarni shakllantirish ta'lim sifatini oshirishga xizmat qilishi, bo'lajak pedagoglarni kasb-hunarga yo'naltirish masalalarining dolzarblashuvi ularning erkin, ongli kasb-hunar tanlashlari uchun ijtimoiy-iqtisodiy, pedagogik-psixologik shart-sharoitlar yaratish zarurati xususida fikr yuritilgan. Kasbiy shakllanish jarayonida sub'yekt o'zini o'z kasbi vakili, u yoki bu kasbiy sifat sohibi, yoki muayyan bir taraqqiyot bosqichidagi mutaxassis sifatida identifikatsiyalashi ilmiy jihatdan asoslangan. Kasbiy identifikatsiya o'zida kasblar dunyosiga yo'nalganlik va o'zaro ta'sirni ta'minlovchi, kasbiy faoliyatda shaxsning potensialini to'liq amalga oshiruvchi, tanlangan kasbning natijasini hamda taraqqiyot yo'nalishini oldindan ko'ra biluvchi shaxsning kognitiv, motivatsion va axloqiy tavsifnomalarini mujassamlashtirgan integrativ tushuncha ekanligi isbotlangan. Bo'lajak pedagoglarda kasbiy sifatlarni shakllantirish yuzasidan xulosa va tavsiyalar ishlab chiqilgan. Maqola bo'lajak pedagoglar uchun mo'ljallangan.

# IMPORTANCE OF FORMING PROFESSIONAL QUALITIES IN FUTURE EDUCATORS IN IMPROVING THE QUALITY OF EDUCATION

**Key words:** potential, subject, professional identification, inclination, ability, verbal, non-verbal, pedagogical-psychological.

**Abstract:** In this article, the formation of professional qualities in future pedagogues serves to increase the quality of education, the actualization of the issues of orientation of future pedagogues to the profession, the need to create social-economic, pedagogical-psychological conditions for their free, conscious choice of profession. Thought about. In the process of professional formation, the subject identifies himself as a representative of his profession, as a possessor of one or another professional quality, or as a specialist at a certain stage of development. Professional identity is a cognitive, motivational and moral identity of a person who provides orientation and interaction in the world of professions, fully realizes the potential of a person in professional activity, foresees the result of the chosen profession and the direction of development. It has been proven that it is an integrative concept that embodies descriptions. Conclusions and recommendations have been developed regarding the formation of professional qualities in future pedagogues. The article is intended for future pedagogues.

## ЗНАЧЕНИЕ ФОРМИРОВАНИЯ ПРОФЕССИОНАЛЬНЫХ КАЧЕСТВ У БУДУЩИХ ПЕДАГОГОВ В ПОВЫШЕНИИ КАЧЕСТВА ОБРАЗОВАНИЯ

**Ключевые слова:** потенциал, субъект, профессиональная идентификация, склонность, способность, вербальный, невербальный, педагогико-психологический.

**Аннотация:** В данной статье формирование профессиональных качеств у будущих педагогов служит повышению качества образования, актуализации вопросов ориентации будущих педагогов на профессию, необходимости создания социально-экономических, педагогико-психологических условий для их свободного, осознанный выбор профессии. В процессе профессионального становления субъект идентифицирует себя как представителя своей профессии, как обладателя того или иного профессионального качества, либо как специалиста на определенном этапе развития. Профессиональная идентичность - это познавательная, мотивационная и нравственная идентичность человека, которая обеспечивает ориентацию и взаимодействие в мире профессий, в полной мере реализует потенциал человека в профессиональной деятельности, предвидит результат избранной профессии и направление развития. Доказано, что это интегративное понятие, воплощающее описания. Разработаны выводы и рекомендации по формированию профессиональных качеств у будущих педагогов. Статья предназначена для будущих педагогов.

Mustaqillik yillarida bo’lajak pedagoglarni kasb-hunarga yo’naltirish masalalarining dolzarblashuvi ularning erkin, ongli kasb-hunar tanlashlari uchun

ijtimoiy-iqtisodiy, pedagogik-psixologik shart-sharoitlar yaratish zarurati bilan izohlanadi. Bo'lajak pedagoglarni kasb-hunarga yo'naltirish ularni shaxsiy moyillik, layoqat, qiziqishlari asosida hamda jamiyat talablariga mos holda ongli kasb tanlashga tayyorlash bo'yicha maqsadga yo'naltirilgan integral xususiyatlarga ega ilmiy –amaliy faoliyatdir. Bo'lajak pedagoglarni kasb-hunarga yo'naltirish jarayoni tashkiliy jihatdan ko'proq pedagogik xarakterga ega bo'lsada, u mazmunan psixologik mohiyatga ega. Chunki, barcha pedagogik tadbirlar o'quvchining kasbiy o'zligini anglash va ongli kasb tanlashi uchun xizmat qiladi, uning kasbiy o'zligini anglash jarayoni esa psixologik qonuniyatlar asosida kechadi.

Kasbiy shakllanishda kasbiy sifatlar va taraqqiyot bir-biri bilan chambarchas bog'liqdir: kasbiy sifatlar bir tomondan kasbiy taraqqiyot jarayonida shakllansa, boshqa tomondan shaxsning mutaxassis sifatida namoyon bo'lishining muhim ko'rsatkichi hisoblanadi [1.B.103]. Kasbiy shakllanish individning mutaxassisga aylanishi sifatida insonning o'zi haqidagi, kasbiy va ijtimoiy muhitdagi mavqei haqida tasavvurlarining o'zgarishi, qolaversa, yangi kasbiy sifatlarni o'zida tarkib toptirishi, keng ma'noda aytadigan bo'lsak, shaxsning kasbiy o'zini-o'zi anglashi bilan hamohanglikda kechadigan jarayondir. Kasbiy shakllanish inqirozlari davrida kasbiy sifatlar yaqqol namoyon bo'ladi.

Kasbiy sifatlar muammosini tadqiq qilishda asosiy e'tiborni kasbiy muhit ta'sirida insonning verbal va noverbal xatti-harakatini qayta qurish vaziyatlari batafsil yoritilgan adabiyotlarga qaratish lozim. Tadqiqotlarda individning o'zaro hamkorligi mehnat jamoasi dinamikasida faoliyat va mehnat jamoasi talablari asosida shakllangan bo'lsagina ma'lum bir muvaffaqiyatga erishishi mumkinligi ko'rsatib berilgan [5.B.74-78]. Bu jarayonda kasbiy sifatlar insonning faoliyatini samarali amalga oshirishi uchun u qanday bo'lishi, nima qila olishi va mehnat jamoasida o'zini qanday tutishi haqidagi tasavvurlarini o'zida aks ettiruvchi ichki tuzilma sifatida namoyon bo'ladi.

Kasbiy sifatlarni o'rganishning qiyin tomoni, birinchidan u shaxsning aynan o'ziga, ikkinchidan muayyan bir guruh a'zolariga tegishlidir. Muayyan bir ijtimoiy kategoriyalarga shaxsiy daxldorlikni idrok qilishning identifikatsiya jarayoni shunga muvofiq qadriyatlar tizimining shakllanishi bilan hamohang tarzda kechadi. Kasbiy shakllanish jarayonida sub'yekt o'zini o'z kasbi vakili, u yoki bu kasbiy sifat sohibi, yohud muayyan bir taraqqiyot bosqichidagi mutaxassis sifatida identifikatsiyalaydi. Shuning uchun ham "shaxsiy-ijtimoiy" kontiniumdagi kasbiy sifatlar baribir ham ijtimoiy chegaraga yaqinroq bo'lib, ijtimoiy sifatlarga egalik qiladi.

Ijtimoiy identifikatsiya hayotdagi o'zaro hamkorliklar, ijtimoiy taqqoslashlar va sub'yekt ijtimoiy qurilishining tayanch tizimi sifatida namoyon bo'luvchi faol ijtimoiy ta'limni yo'lga qo'yish natijasida bunyod bo'luvchi dinamik jarayon sifatida yuzaga keladi. Ijtimoiy identifikatsiya yagona kognitiv, motivatsion va qadriyatlar tizimini o'z ichiga qamrab olishini kuzatish mumkin.

Shunga muvofiq tarzda kasbiy identifikatsiya faoliyat va u bilan bog'liq bo'lgan o'zaro hamkorlikning individual emotsional bilimlar bilan boyitilishi, faoliyatga yo'nalganlik ta'siri ostida yuzaga keluvchi shaxsning o'zini-o'zi anglashi sifatida ko'rib chiqiladi. Kasbiy identifikatsiya ijtimoiy identifikatsiya tuzilishining muhim elementlaridan biri bo'lib, shaxsiy va kasbiy taraqqiyot jarayonida shakllanadi va inson hayotining ko'p jihatlariga o'z ta'sirini o'tkazadi[6.B.37].

Yuqoridagi fikrlardan ko'rinib turibdiki, kasbiy identifikatsiya o'zida kasblar dunyosiga yo'nalganlik va o'zaro ta'sirni ta'minlovchi, kasbiy faoliyatda shaxsning potensialini to'liq amalga oshiruvchi, tanlangan kasbning natijasini hamda taraqqiyot yo'nalishini oldindan ko'ra biluvchi shaxsning kognitiv, motivatsion va axloqiy tavsifnomalarini mujassamlashtirgan integrativ tushunchadir. Muayyan bir axloqiy va motivatsion tizimdagi, qolaversa, shaxsiy kasbiga nisbatan sub'yektiv munosabatlar bilan hamohang tarzda kechuvchi shaxsning mehnat jamoasida tutgan o'rni haqidagi tasavvurlari kasbiy

identifikatsiyaning asosini tashkil qiladi. Bu g’oyalar kasbiy identifikatsiya kognitiv, motivatsion va axloqiy komponentlar bilan yaxlitlikni tahlil qilishi ko’rsatib berilgan empirik tadqiqotlarda o’z isbotini topgan.

Identifikatsiyaning kognintiv, motivatsion va axloqiy komponentlarini ajratib ko’rsatilar ekan, ular ichida kognintiv komponentlarni tadqiq qilish mushkul ekanini ta’kidlab o’tiladi, chunki aynan kognitiv komponent identifikatsiya tuzilishining yadrosi hisoblanadi.

Kasbiy identifikatsiyaning kognitiv komponentiga nisbatan an’anaviy yondashuv D.N. Zavalishaning yozishicha, insonning kasbdoshlar guruhidagi me’yorlar, qadriyatlar va an’analarni o’zlashtirishi bilan belgilanadi. Ushbu voqelik kasbiy identifikatsiya sifatida namoyon bo’ladi: “…Hech qanday kasbiy faoliyat va shaxsiy taraqqiyot kasblar dunyosi va o’zini-o’zi anglashga yo’naltirilgan sub’yektning kognitiv faolligisiz amalga oshmaydi” [4.B. 29-35]. Ushbu jarayonni kasbdoshlar guruhidagi shaxslarning o’zini-o’zi anglashi bilan taqqoslash mumkin. Muallifning ta’kidlashicha, kasbiy identifikatsiyaning kognitiv komponentlarini kasbiy faoliyat yuritilayotgan jamoaning muhitiga mos ravishda sub’yektning shaxsiy xususiyatlari bilan to’ldirish lozim.

Identifikatsiya jarayonida shaxsning o’zini mutaxassis sifatida anglashi mehnat jamoasi, ish joyining ichida sodir bo’ladi. Bu makon o’zida faqatgina ijtimoiy muhitni – jamoani, xodim va boshqaruvchi pedagoglarni yoki faqatgina kasbiy normalarning tashuvchilarini emas, balki mehnat ob’yektini, qolaversa inson o’z faolligini yo’naltiruvchi voqelikni mujassamlashtiradi [2.B.173].

E.V. Koneva “Kasbiy makon” tushunchasini mutaxassis, insonlar jamoasida ish olib boruvchi, atrofdagi voqealarga o’z ta’sirini o’tkazuvchi ob’yektlar tizimi sifatida o’rganadi. Muallifning ko’rsatishicha, kasbiy makon tushunchasiga nisbatan bunday yondashuv uning kasbiy identifikatsiya bilan aloqalarini osongina o’rnatish imkonini beradi: insonning o’zini mutaxassis sifatida his qilishi – aynan mana shu jihatni ayrim odamlar, ob’yektlar, voqealar va mas’uliyat doirasi ichidagi shaxsning o’zi haqidagi tasavvuridir [3.B.12].

Kasbiy identifikatsiya zamonaviy psixologik tadqiqotlarning ilmiy va amaliy ahamiyatga ega bo'lgan predmeti hisoblanadi. Bu integrativ tushunchada shaxsning kasblar olamiga, mehnat jamoasi va keng ijtimoiy muhitga yo'nalishini ta'minlovchi, kasbiy faoliyatda shaxs potensialini to'liq namoyon qilish imkonini beruvchi, qolaversa tanlangan kasbning kutilayotgan natijalarini va shaxsiy taraqqiyot imkoniyatlarini oldindan ko'ra biluvchi kognitiv, motivatsion va axloqiy tavsifnomalarining o'zaro aloqasi aks etadi. Kasbiy yo'nalganlik va o'zini-o'zi anglash kasbiy taraqqiyotning muhim ko'rsatkichlaridan biri hisoblanadi.

Bo'lajak pedagoglarda kasblarga qiziqishlarini orttirish, ularda kasbiy o'zligini anglashning tezroq shakllantirish uchun quyidagilarni **tavsiya** qilamiz.

1. Ota-onalar o'smirlik davrida yuzaga keladigan psixologik xususiyatlarni hisobga olgan holda farzandlariga to'g'ri ko'rsatma berishi va yo'l-yo'riqlar ko'rsatishi lozim;

2. Har bir o'quvchini o'zi qiziqqan kasbga yo'naltirish zarur;

3. O'quvchilarning barcha kasblar haqida to'liq ma'lumotga ega bo'lishlari uchun, turli kasb pedagoglari bilan davra suhbatlari tashkil etilishi maqsadga muvofiq;

4. Barcha kasblarga bo'lgan qiziqishlarni orttirish uchun kasbga yo'naltirish ishlarining mazmuni, shakli va vositalarini takomillashtirib borish zarur;

5. O'quvchilarda ommaviy axborot vositalari va internet saytlaridan kasblar bo'yicha ma'lumotlarni kuzatib, o'rganib borish borasida ko'nikma va malakalarni shakllantirish lozim;

6. Har bir o'spirinda bo'lajak kasbiy faoliyatga o'zini –o'zi tayyorlash borasida zarur bilim va tasavvurlarni shakllantirish orqali kasbiy o'zlikni anglashning tezroq hamda mukammalroq amalga oshishi uchun sharoit yaratish zarur bo'ladi.

XXI asrda intellektual salohiyatli yoshlarga bo'lgan ehtiyoj juda tez sur'atlar bilan ortib bormoqda. Jamiyatning bu ehtiyojini qondirish har bir yigit-qizdan yuksak e'tiqod, kuchli bilim va yuqori darajadagi kasbiy tayyorgarlikka ega

bo'lishni taqozo etadi. Zero, yuqori malakali, o'z kasbining fidoiysi bo'lgan pedagoglar jamiyat taraqqiyotining negizini tashkil etadi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO'YHATI


[1]. Jo'raev Q. O'smirlarni o'zini anglash va o'z-o'zini boshqarishga o'rgatishning pedagogik omillari. Pedagogik fanlar nomzodi dissertatsiyasi.T.: 2006.103 b

[2]. Muslimov N.A., Mullaxmetov R.G. Kasb tanlashga yo'llash. O'quv qo'llanma. -Toshkent: OO'MTV, 2007. 173 b.

[3]. Rashidov H.F., Ergashev SH.T., Boltaboev S. O'quvchilarni kasbiy yo'nalganligini aniqlash. Uslubiy qo'llanma. -T.:TDRU, 2004. 12 b.

[4]. Бадритдинова, М. Б. (2018). Когнитивный стиль как фактор эффективного повышения качества образования. in формирование профессиональной компетентности будущего специалиста в образовательном пространстве россии (pp. 29-35)

[5]. Бадритдинова, М. Б., & Аъзамов, У. (2020). Психологические особенности развития когнитивного стиля в учебнем процессе. Учёный XXI века, (1 (60)), 74-78.

[6]. Бадритдинова, М. Б. (2014). НЕКОТОРЫЕ СОВРЕМЕННЫЕ ВОПРОСЫ ПСИХОЛОГИИ ОБУЧЕНИЯ. ИНСТИТУТЫ И МЕХАНИЗМЫ ИННОВАЦИОННОГО РАЗВИТИЯ: МИРОВОЙ ОПЫТ И РОССИЙСКАЯ ПРАКТИКА, 37.

[7]. Baxromovna, B. M. (2019). KOGNITIV USLUB BILAN BOG'LIQ METAUSLUBLARNING RIVOJLANISHI. Педагогика ва психологияда инновациялар, (6)